# MWITO WA MAREGELEO!

## UJUMBE UNAOELEKEZWA KWA VIONGOZI WA KIFIKRA NA RAI ZA KIMAGHARIBI

## KONGAMANO LA (KUTUKUZA MIPAKA YA UISLAMU) KIKAO CHA KUWAIT.

---

## UTANGULIZI

Kwa jina la Mwenyezi Mungu mmoja, hakuna apasaye kuabudiwa kwa haki ila yeye, mola wa manabii: Ibrahim, Musa, Isa na Muhammad mwisho wa mitume (rehma na amani ziwashukie wao).

Ujumbe huu umeandikwa na baadhi ya wanachuoni na wanatamaduni wa kiislam walio ungana ili kichunguza mfungamano wa inchi za kimagharibi na usulubu gani bora na mwafaka utakaotumika kwa wenye kudhihirisha kusudi zao kwa kuvuka mipaka ya uislamu uliotukuka, kwa kutumia vikao rasmi vya kidini na vya habari katika nchi za magharibi. Nasi twaelekeza ujumbe huu kwa wanafikra wakongwe na waandalizi wa amri na viongozi wa kidini na wa nchi ile watilie maanani jambo hilo tukiwaambia:

Umma Fulani unapozidisha uadui kwa kuchora vibonzo na kuvuka mipaka dhidi ya umma mwingine, lazima kukomeshwa vitendo hivyo. Yametokezea mswali mengi juu ya sababu ya uchokozi huu na mambo yanayo changia kuendelea kwake, isipokuwa muelekeo bora kwa masilahi ya watu wote ni kukomeshwa dhulma na uadui. Hakuna umma ambao hivi sasa unanyanyaswa na kudhulumiwa na baadhi ya mabeberu wa kimagharibi kama vile umma wa kiislamu, wala hakuna nchi dunia hii ya leo inayofanyiwa bezo na kutodhaminiwa kwa matukufu yao ya kidini kama vile umma wa kiislamu, ambapo hali hii haikubaliki kwa dini nyingine za kinaswara ambao ni zaidi ya robo ya watu dunia nzima. Kwa ajili hiyo ndio tumeonelea tuelekeze msimamo wetu hadi yatambulike makosa na kupatikanwe mielekeo ya sawa.

## UHUSIANO WETU KWA SASA

Msimamo wa kimaghariib kwa jumla si mzuri toka mwanzo wa kutambua kwao uislamu kwa kutilia maanani yafuatayo:

- watu wa ulaya hawana uhusiano mzuri na uislam kabisa kwa hivyo wanabaki kuwa na hofu.
- Mwanzoni walikua wametawanyika wakajaribu kujumuika katika dini ya kinaswara kuupiga vita uislamu, sisi tuko na yakini ya kwamba kusudi zinapelekea makosa mengi katika hukumu. Tunapata ya kwamba nchi za ulaya na Amerika zimejaribi kwa karne zilizopita kuachana na fikra za kimagharibi kuechelea aibu na udhaifu katika kuamiliana na wapinzani wao. Baadaye majaribio hayo yaligonga ukuta; hivyo tuna hakika ya kwamba ni ulimwengu wote wa kimagharibi wenye kuudhi Waislamu wala si baadhi ya vipote.

## BAADHI YA UADUI WAO

Twawakumbusha viongozi wa fikra na rai za kimagharibi hatari ya jambo hili, kwani haiingii akilini wala haikubaliki kushuhudia zaidi ya miaka mitatu vitendo vyao vyakutuvunjia heshima matukufu yetu, kudharao kitabu chetu kitukufu (Qur'an) kwa kuchapisha na kueneza kitabu mfano wa Qur'an ili kuchezea dini yetu na itikadi zetu na sheria na kuzifanyia mzaha sifa za uislamu na mwenendo wake. Baada ya hapo wakaanza kundi la kumkejeli na kumvunjia heshima mtume wetu mtukufu (rehma na amani zimshukie). Wakaanza kumpa sifa mbovu na kuchora vibonzo kuonyesha dharao na mzaha ambapo ilianza kudhihirishwa michoro hiyo kwenye majarida ya Denmarki na kitendo hicho kuenea nchi nyingi za ulaya wakishirikiana na kwa uovu huo wa kuchapisha au kwa kuandaa na kutilia mkazo. Baadaye wakazidisha uovu wao wakati baba wa Vatikani aliposifu Uislamu na Qur'an na kusifu mtume wetu Muhammad (rehma na amani zimshukie) kwa sifa duni kabisa.

Umma wa Kiislamu haujafuatilia kutokana na kudhalilishwa Qur'an Tukufu na wanajeshi wa Amerika katika kambi zao za 'Abu Ghuraib' huko Iraqi na Guantanamo, Cuba ambapo Waislamu wanateswa pamoja na kudhalilishwa Qur'an Tukufu. La kushangaza zaidi waislamu ni kwamba, wao wanadharao Uislamu hatimaye wanadai uhuru wa wananchi wa Kiislamu ndani ya nchi zao za Kimagharibi. Vile vile kudhihirisha dharao zao kwenye misikiti ya Iraqi na Afghanistani; miji walioivamia wakidai ya kwamba wanatafuta silaha hatari hatimaye kufanya mauaji.

Kwa upande mwingine chuki zilizojengeka zinadhihirika kutokana na maneno mengi ya viongozi wa kisiasa kupitia maandishi ya baadhi ya wanafikra na baadhi ya matoleo tofauti tofauti ya habari na kanda na viswa kwenye matoleo hayo yanayo onyesha kuchukiwa waislamu na kunyanyaswa na kuitwa magaidi.

## MASHAMBULIZI DHIDI YA MTUME (rehema na amani zimshukie)

Pamoja na kwamba dola zingine zinapiga vita Uislamu lakini wengi wao hawajafikia kiwango cha kuchukia waislamu walioko nchi za ulaya. Hakika uadui wa manaswara dhidi ya Uislamu na kwa mtume nje ya Ulaya magharibi hauja jaribu chuki za kihistoria, bali ni wenye kuhakikisha minasaba ya kidini kwa mipaka ya kikanisa kama ilivyo tokea Ulaya magharibi ambali ni jambo linalopaswa kutiliwa maanani na kuwekewa vikwazo.

Tunauliza: Kwa nini wanahangaika wamagharibi ili kuvunja mielekeo ya kihistoria na ya kisasa?
Kwani mwenye kuishi bila muongozo huwa hana muelekeo na umma usio na historia ni sawa na jengo lisilo na msingi. Je, msingi wao una zingatia kuudhi mtume wetu?

Tuko na yakini ya kwamba wamagharibi wanatumia uwezo wa mali kudhalilisha uislamu wala lengo si kushambulia manabii tuu. Itadhihirika mbeleni kwa waislamu kuwa tayari kivyovyote kutetea mtume wao na manabii wote wala hatuwezi kuvumilia madai yao ya uhuru wa kifikra na kirai. Ulimwengu wa kiislamu hauwezi kukubali natija za uhuru wao kadhalika magharibi hawahimili baadhi za natija za uhuru wa kiutu za kimashariki. Tunawataka wanafikra wamagharibi kutilia maanani maendeleo ya ujamaa wa kimagharibi wala sio kudai haki hatimae kutusi na kufanya mzaha hasa kwa manabii.

## UADUI DHIDI YA MSIKITI WA AQSAA (msikiti wa manabii wote)

Miongoni mwa uadui juu ya matukufu ya umma wa kiislamu ni kuukalia kwa mabavu msikiti wa Aqsaa na kuendeleza jinai zao nchi nyingi za magharibi. Tumegundua kuwa utawala wa Amerika '*ALVETO*' ambao ndio umoja wa kimataifa ndio wenye kusaidia wazayuni kutekeleza uadui na jinai zao katika ardhi ya Palestina iliyo kaliwa kwa mabavu. Wao wanatetea mayahudi juu ya msikiti wa Aqsaa ambao ni haki ya waislamu.

Bado twawauliza hawa wanafikra: Wapi msimamo wenu? Wapi juhudi zenu kwa dhulma zinazofanyiwa waislamu kwa kunyimwa haki zao huko Palestina?

Sisi twaona wazi mwito wa magharibi kujenga misingi ya demokrasia juu ya waislamu ambapo serikali zao zinazidi kugandamiza wa Palestina kwa kuweka vikwazo zao.

Ni aibu kubwa kwa wanafikra hawa wa kimagharibi kushindwa kutetea haki za kibinadamu na matukufu ya Palestina, hiyo tunawaita waondoe aibu hizo na waweze kurudisha haki na matukufu nchi zilizo kaliwa kwa mabavu na wachague wanaostahiki kusimamia mambo ya kisiasa ya kijamii na waondoe dhulma na makemeo ya kudhalilishwa kwa kila namna.

## KUFANYIWA MZAHA VAZI LA KIISLAMU

Uhuru wa kibinadamu kwa hakika umefungiwa na demokrasia za kimagharibi zenye kudai haki za kijamii hatimaye haki za mwanamke ati asinyimwe haki zake na awe huru kabisa. Avae atakavyo hata kama ni kinyume na utamaduni wake. Mambo haya zaidi yanafanyiwa waislamu: Kufanyiwa mzaha vazi lao la heshima ambapo ni kinyume na misingi ya kidemokrasia, na wenye kutetea haki hawajashughulika kwa hilo. Itakuwa aje vazi la aibu latetewa na kupewa uhuru kamili lakini vazi la heshima kupigwa vita na kutuhumiwa.

Haki za mwanadamu huko magharibi ni zenye kutetewa na kulindwa wala hazishambuliwi, sasa vipi waislamu walio nchini mwao wananyimwa uhuru wa kuvaa vazi lao? Uko wapi usawa wa kidini na kijamii? Mwanamke wa kimagharibi mwenye heshima huvaa vazi la heshima linalo karibiana na vazi la kiislamu kama wanavyo vaa mapadre na wanawake wa mashambani. Sasa kwanini wa magharibi kunyamaa pasi na kuingilia kati?

Kanuni na sheria zinazoendeleza kwa haki za mwanamke wa kiislamu kukatazwa vazi la hijabu kama tunavyoona sasa ni pendekezo la nchi nyingi za ulaya ilikuleta uhuru wa kifikra na kuondoa vazi la heshima la mwanamke wa kiislamu huku magharibi. Je, huu si ni uadui dhahiri kutendewa waislamu? Je, ni kwa sababu ya uadui kutoka kwa watetezi wa uhuru au ni kwa kuridhia mapendekezo na kufuata matamanio ya nafsi za wenye vikao vya kijamii? Twaregelea kusema kwamba: Viongozi wa kifikra na rai za kimagharibi wakabili mswala ya ulimwengu wa kiislamu.

## VITA VYA KIFIKRA

Uislamu kwa hakika umeaibishwa sana kwa kutuhumiwa na hao wanafikra na viongozi wa kidini na wenyesiasa za magharibi. Wanaituhumu dini ya kiislamu na kusema kuwa imeenezwa kwa panga na kulazimisha watu hivyo ni dini ya ugaidi.

Hizo ni tuhuma ambazo hazikubaliki kabisa wala kuzifanyia mjadala maana yaelekea kuwa ni vita vya kifikra ambapo wa Amerika wanatumia ili kuvunja uiislamu.

Twatamka ya kwamba uiislam ulienea kwa njia ya jihadi na kulingania katika njia ya Mwenyezi Mungu: Dola zilizohitaji kutumia nguvu na kutetea mali zao na asili zao ni ushahidi tosha ya kwamba vita vya uadilifu ndio vimetuliza kanisa la ulaya na makundi ya kiilmania ili kulinda rasilimali za kimagharibi. Sasa kwanini wanachuki juu ya waislamu? Kama wanadai kuwa uislamu umeenezwa kwa upanga na kutumia nguvu; kwa nini hadi sasa unaendelea kuenea kila pembe ya ulimwengu na hata ndani ya nchi za kimagharibi tena kwa wingi pasi na kutumia nguvu? Wanahistoria wameafikiana kwamba historia ya kimagharibi iko kinyume na ufahamu wa kiakili na ibada; hali ya kwamba ulimwengu wa kiislamu unatambulika kwa uadilifu wake hata kiakili.

Je, kwanini baadhi ya makundi ya kidini ya kimagharibi wanashambulia uislamu? Je, nikukosa fahamu au kwa sababu ya kujipendekeza kwa wailmani dhidi ya uislamu? Twawaita viongozi wa kanisa waregelee itikadi zao kiakili na hasa itikadi za kiungu, hapo sasa wataweza kuchuja yasio kubalika kiakili.

Maneno wanayoeneza wamagharibi kutuhumu umma wa kiislamu kwa ugaidi ni dhulma isiyo na msingi kihistoria na hata uhakika wa umma huu ambao unatambulika kwamba ni umma wa rehma na ihisani.

Tunawataka viongozi wa kifikra na rai watilie maanani wanayo tenda toka jadi; vita vya kiurathi wakiita vita vya msalaba ambavyo ndivyo vya ugaidi. Yule anayetuhumu waislamu kwa ugaidi basi yeye ndiye gaidi halisi. Anaye sababisha mauaji ya mamilioni ya watu leo hii na hasa vita vya kwanza na vya pili vya kidunia. Ambavyo waislamu hawakuhusika kamwe kwa uchochezi.

Wanafikra wa ulimwengu wa kiislamu wanatambua majaribio ya baadhi ya maadui wa kimagharibi kutokana na mashambulizi yao dhidi ya uiislamu, na wakihangaika kuleta tofauti kati ya waislamu. Nasi tunawaambia uislamu hauna haja ya *uprotestanti* uliojaa mabadiliko. Uisilamu unatambulika na unaenea wala hauna haja ya mageuzi yoyote.

Imefikia ghera ya baadhi ya wanafikra na waundaji wa ripoti za kimagharibi kufanya marekebisho ya kiitikadi ambapo wanatofautiana na maafikiano ya ukristo wa kisasa uliochanganyikana na walioacha mila za kimagharibi ili waunde dini ambayo wafuasi wake wako na msimamo uliosambamba na dini yao.

Tuko na yakini ya kwamba dini yetu isiyo na udanganyifu inaweza kutibu na kuondoa matatizo ya dini za magharibi na kwa ajili hiyo, wamagharibi wanahangaika ili waepukane na kutakasika kwa uislamu. Tuna imani ya kwamba, kubakia uislamu kuwa safi kunaondosha madai ya kihistoria kwa wengine.

Tunakataa na kukemea sana umma wetu usiingia katika fikra za kimantiki. Tunasisitiza kutambua maendeleo ya wengine na kufaidika na mambo yenye manufaa, maana fikra za magharibi katika majali ya kiitikadi, kisheria, kitabia na misimamo si ya kuwezesha jambo hilo.

Jamii za kiislamu kwa jumla ni zenye kutambua kuwa, mashambulizi ya baadhi ya wamagharibi dhidi ya uislamu kwa jina la vita vya kifikra, inakwenda kinyume na ujumbe wa maendeleo ya kiislamu na ni kinyume cha shuhuda za kimagharibi.

Kuita kwenu vita vya kifikra ni khiyari ambayo hatuafikiani nayo lakini tutapambana na yenye kuingilia imani zetu. Kwani vita vya kifikra ndio uwanja wetu na sisi ni majemedari wake. Kuwa kwetu na uhakika, kwa yakini, haitoshindwa misingi yetu iliyo madhubuti kudhihirisha bali kusahihisha maendeleo ya kimagharibi ya mapingano ya wazi katika vita vya kifikra.

## TUNAFASIRI VIPI MASHAMBULIZI JUU YA MATUKUFU YETU?

Kutokana na hotuba za viongozi wa kimagharibi tumegundua kuwa, mashambulizi juu ya waislamu si tukio la kipekee bali mipango iliyoandaliwa ili kuumaliza umma wa kiislamu, na haya yanadhihirika kwa maneno ya George Bush kwa kuita kwake vita vya Afghanistani na Iraqi kuwa ni vita vya msalaba. Kadhalika maneno ya kijeuri yaliotolewa na mkuu wa mawaziri wa Italia Silvio Berleskoni, akiita uiislamu kuwa ni dini iliyo chelewa.

Je, nini malengo ya mashambulizi haya hasa? Ikiwa ni uhuru na rai za kukosoa dini, zilizochelewa mbona hatuoni dini nyingine kama vile Hindus, Budha na Mayahudi kushambuliwa? Bali tunaona mashambulizi dhidi ya waiislamu tu!?

Viongozi wengi wa kiislamu wanaona kwamba, mashambulizi haya yamezidi wakati wanafikra wakimagharibi walipoona uislamu ukiinuka na kuendeleza ujumbe wake. Tukiangalia ripoti ya jumuiya ya kidini iliyoko Kanada ilikadiria kuwa idadi ya waislamu duniani mwaka wa 2003 A.D. kuwa bilioni 1.226 ambayo ni sawa na asili mia kumi na tisa (19%) ya wakazi wa duniani kote wakati huo. Ripoti hiyo ilionyesha kwamba uislamu ni dini pekee ambayo inapanuka kwa kusilimu watu wengi, kinyume na dini nyingine ambazo waumini wao wanapungua. Kama ilivyotazamiwa kuwa uislamu ungekuwa dini ya kwanza ulimwenguni kufikia mwaka huo wa 2003 A.D. Je, makadirio haya ndio yamehofisha walimwengu na viongozi wa kimagharibi? Swali hili tunalielekeza kwenu.

Tunashangazwa na viongozi wa kimagharibi kudai uhuru wa kiutu na mfumo wa kidemokrasia hali wali wao wanaendelea kukemea uhuru wa waislamu katika miji yao. Tunatambua uadui wao kwa kuingiza siasa kwa baadhi ya mataifa na kuyaweka mbali na tamaduni zao na kuzuiliwa mataifa hayo yasifuate muongozo wa sawa ambao ni uislamu.

## HITIMISHO

Tunakubali majadiliano ya tamaduni mbalimbali na misingi yake ili kukomesha uadui. Nchi za kimagharibi zinaendeleza miji yao kwa vumbuzi mbali mbali huku wakizishughulisha nchi za kiislamu kwa mizozo ili zisiendelee. Sisi tunawaita mtambue tamaduni za watu wengine na tunawaeleza viongozi wenu wa kifikra na rai watambue msimamamo kiislamu na hadhi yake. Misingi ya kiislamu ikiwemo; itikadi, sheria, maendeleo na akhlaki, ni wazi kwa hakika, tunaona kwamba ulimwengu wa kimagharibi umefanikiwa kughungua mambo mbali mbali lakini misingi yake haimnufaishi mwanadamu kwa muda mrefu. Kwa ajili hiyo tunawaita enyi viongozi wa rai na fikra za kimagharibi mnaopiga vita uislamu mzingatie yafuatayo:

1- Acheni kutudhulumu na kufanyia uadui matukufu yetu kwani kufanya hivyo kutaathiri maslahi yenu yaliyo ndani ya nchi zetu.
2- Tunawaita muachane na kuchafua matukufu yetu na kukashifu Qur'an yetu na kumtusi mtume wetu kwani mkiendelea, waislamu watatumia haki zao za kisheria ili kujihami na kupambana na kila aina ya uadui.

3- Anzisheni juhudi kabambe na tafiti za kielimu zinazohusu maendeleo na utamaduni kati yetu nanyi, katika yale yanayo husu utukufu wa mtume wetu (rehma na amani zimshukie).
4- Tunawashauri viongizi na wanafikra za kimagharibi kwamba washughulikie kutengeneza mambo yao kabla hawajaingilia maendeleo ya mataifa mengine. Tunaamini kwamba wamagharibi wanaelekea kufilisika kwa kuwa viongozi wao wanaendeleza dhulma na uharibifu wa mataifa mengine, kwani ubaya wao utawageuka wenyewe. Tunatoa wito kwa viongozi wao kuanzisha jumuiya ya kujenga magharibi kwa lengo la kurudisha misimamo ya kiimani na kuheshimu manabii wote (amani iwe juu yao wote) wajiunge na juhudi za ulimwengu ili kuondoa umaskini na kueneza elimu.
5- Wanamagharibi wanatakiwa waombe radhi kutokana na kuukosea adabu uislamu na kwa mabaya yote yaliyotendwa dhidi ya uislamu kwa jina la umagharibi.

Ama ujumbe wetu kwa wanaoendeleza jinai zao na uadui dhidi ya umma wetu ni kwamba; Uislamu haukusimama kwa kushambulia toka jadi hadi zama hizi. Kazi ya umma wetu sio tu kushughulika kulinda matakatifu yetu bali unashughulika pia kufichua njia zinazotumika kugombanisha watu. Mataifa ya magharibi yatatambua madhara ya uadui wanaoufanyia waislamu hivi watakosa wafanyikazi zaidi ya billioni moja na robo.

Kufungua viwanda vya ufundi kwa manufaa ya watu huko magharibi hakumaanishi kubweteka kwa mataifa mengine na kufuata tamaduni zao. Sisi tunapinga urafiki upofu na mataifa yao japo hatuzuiliwi kunufaika na fumbuzi zao za kuifundi na kubadilishana manufaa.

Tunatoa mwito kwa viongozi wa kifikra na rai za magharibi kutambua kwa ukweli juu ya waislamu na dini yao na hoja yetu juu ya hilo ni neno lake Mwenyezi Mungu Mtukufu na ndilo tutafungia ujumbe wetu. Mwenyezi Mungu anasema,

> "*Sema: (Ewe Mtume) Enyi watu mliopewa Kitabu (Mayahudi na Manaswara) njooni kwenye neno la usawa kati yetu na nyie, tusimwabudu ila Allah na wala tusimshirikishe na chochote wala baadhi yetu wasiwafanye wengine kuwa ni waungu kinyume na Allah. Wakikataa hilo, semeni (muwaambiye): Shuhudieni ya kwamba sisi ni waislamu.*" (Surat Al-Imrani, 64)

0508278746
tamimsaeed@hotmail.com